# Fiteny eblaita

Ny **fiteny eblaita** dia fiteny semitika notenenina teo anelanelan'ny taonjato faha-24 sy faha-23 tal. J.K. tao amin'ny tanànan'i Ebla, tany Siria afovoany. Fantatra noho ny fisian'ny tahirin-kevitra natao amin'ny soratra miendri-pantsika tao amin'io tanàna io ny fiteny eblaita. Fiteny tranainy dia tranainy, sahala amin'ny fiteny akadiana, ny fiteny eblaita.